DOI: https://doi.org/10.5281/zenodo.7635734 Pages: 647-657




WOMEN IN SUSTAINABLE DEVELOPMENT: SCIENCE AND QUALITY EDUCATION

3RD INTERNATIONAL CONFERENCE



# ZAMONAVIY TADQIQOTLARDA XOTIN-QIZLAR MASALASI (SOGLIQNI SAQLASH VA TIBBIYOTDAGI O'RNI MISOLIDA)

**Shaxlo Ubaydullayeva**
Tarix fanlari bo'yicha falsafa doktori (PhD)
Katta o'qituvchi
O'zbekiston Respublikasi Oliy harbiy aviatsiya bilim yurti
Ubaydullayeva_shahlo@mail.ru

**Kalit so'zlar:** Jahon sog'liqni saqlash tashkiloti, tibbiy kadrlar, sog'liqni saqlash tizimidagi islohotlar, ijtimoiy soha, sil kasalliklari, saraton kasalliklari, ginekologiya sohasi, reproduktiv salomatlik va bepushtlik muammosi.

**Annotatsiya:** Maqolada O'zbekistonda sog'liqni saqlash tizimi islohotlarida xotin-qizlarning o'rni masalalari yoritilgan. Shuningdek, sog'liqni saqlash sohasi tarixiga doir tadqiqot usullari va tibbiyot sohasi tarixiga doir ma'lumotlarni boyitishda hissa qo'shgan tibbiyot sohasi olimalari misolida nazariy xulosalar keltirilgan. Respublikada umumiy shifokorlar sonida ayollar ulushi katta foizni tashkil etadi. Ularning soha rivojidagi o'rnining yuqoriligi dalillangan. Ayniqsa, yuqumli kasalliklar, bolalarni davolash va pediatriya fanini yo'lga qo'yish, xotin-qizlar salomatligini muhofaza qilish yo'nalishlarida xotin-qiz tibbiyot xodimlari hal qiluvchi rol o'ynadi. Tibbiy kadrlar masalasida gender tenglik bo'yicha olib borilgan siyosatga doir ma'lumotlar tahlil etilgan. Natijada o'zbekistonlik ayollarning yetakchiligi va bu boradagi tajribaning boshqa davlatlardagi (ilmiy anjumanlarda va boshqa xalqaro yig'inlarda ularni yutuqlarining qayd etilishi) targ'iboti ochib berilgan. Mustaqillik yillarida tibbiyotni rivojlantirishda xotin-qizlarning o'rni bilan bog'liq tarixiy jarayonlarning tahlili xulosa va takliflarga asos bo'ldi.

# THE ISSUE OF WOMEN IN MODERN STUDIES (AS AN EXAMPLE OF ITS ROLE IN HEALTHCARE AND MEDICINE)

**Key words:** World Health Organization, medical personnel, health system reforms, social sphere, tuberculosis, cancer, Gynecology, Reproductive Health and infertility problem.

**Abstract:** The article describes the role of women in health system reforms in Uzbekistan. Furthermore, theoretical conclusions are presented on the examples of medical scientists who contributed to the enrichment of information on the history of healthcare and research methods on the history of healthcare. The share of women in the number of general practitioners in the republic is a large percentage. Their high role in the development of the industry has been proven. Female medical workers played a decisive role, especially in the areas of infectious diseases, treatment of children and establishment of pediatrics, protection of women's health. The information on the policy on gender equality in the issue of medical personnel was analyzed. As a result, the promotion of the leadership of Uzbek women and the experience in this regard in other countries (recording of their achievements at scientific conferences and other international gatherings) has been revealed. The analysis of historical processes related to the role of women in the development of medicine in the years of independence became the basis for conclusions and proposals.

## ПРОБЛЕМА ЖЕНЩИН В СОВРЕМЕННЫХ ИССЛЕДОВАНИЯХ (КАК ПРИМЕР ЕГО РОЛИ В ЗДРАВООХРАНЕНИИ И МЕДИЦИНЕ)

**Ключевые слова:** Всемирная организация здравоохранения, медицинский персонал, реформы системы здравоохранения, социальная сфера, туберкулез, рак, гинекология, проблема репродуктивного здоровья и бесплодия.

**Аннотация:** В статье рассмотрены вопросы роли женщин в реформировании системы здравоохранения Узбекистана. Также представлены теоретические выводы на примерах ученых-медиков, которые способствовали обогащению сведений по истории здравоохранения и методов исследования истории здравоохранения. Доля женщин в числе врачей общей практики в республике составляет большой процент. Доказана их высокая роль в развитии отрасли. Решающую роль сыграли медицинские работники-женщины, особенно в области инфекционных болезней, лечения детей и учреждения педиатрии, охраны здоровья женщин. Проанализирована информация о политике гендерного равенства в вопросе медицинских кадров. В результате выявлено продвижение лидерства узбекских женщин и опыт в этом отношении в других странах (фиксация их достижений на научных конференциях и других международных собраниях). Анализ исторических процессов, связанных с ролью женщин в развитии медицины в годы независимости, стал основой для выводов и предложений.

**Kirish.** O'zbekiston mustaqillikni qo'lga kiritgach, asosiy e'tiborni sohalar islohotiga qaratdi. Xususan, tibbiyot sohasida ham islohotlar jadallik bilan olib

borildi. Bu tarixiy jarayonlarda xotin-qiz ham faol qatnashdi. Ular sohasidagi boshqaruv tizimida, sohaning turli yo'nalishlarida, xususan, pediatriya, akusher-ginekologiya, terapiya, lor, nevrologiya kabi sohalarida faol ishtirok etdi. Qolaversa, xotin-qizlar tibbiyot bo'yicha O'zbekistonning xalqaro tashkilotlar va xorijiy davlatlar bilan bo'lgan hamkorligida ham asosiy o'rinda turdi.

**Tadqiqot usullari.** Mustaqillik yillarida O'zbekistonda sog'liqni saqlash va tibbiyot sohasini boshqarish sohasida ham muayyan o'zgarishlar amalga oshirildi. Sohani huquqiy tartibga solish maqsadida 1996 yil 29 avgustda "O'zbekiston Respublikasida fuqarolarning sog'lig'ini saqlash to'g'risida" [1. 2569-ish, 22-varaq] gi Qonunning Oliy Majlis tomonidan qabul qilinishi tizimda amalga oshirilayotgan islohotlarning samarasi uchun xizmat qildi. Qonunda tizimda inson huquqlariga rioya qilish, aholi orasida profilaktikani kuchaytirish, fuqarolarning ijtimoiy himoya qilinishi, tibbiyot fanini rivojlantirish omillari xususida ham fikrlar ilgari surildi. O'zbekiston mustaqillikning ilk davridan boshlab zamonaviy bilimlarni puxta egallagan tibbiyot kadrlarini tayyorlash vazifasini kun tartibidagi asosiy masalalar qatoriga kiritdi. O'zbekiston hukumati tomonidan keyingi yillarda ham islohotlarning huquqiy asoslarini yanada mustahkamlash choralari ko'rildi. Jumladan, 1996 yil 22 fevralda O'zbekiston Respublikasi Vazirlar Mahkamasi tibbiy patronaj tizimini tashkil qilish to'g'risida"gi Qarori, 1998 yil 10 noyabrda "Sog'liqni saqlash tizimini isloh qilish to'g'risida" Prezident Farmoni e'lon qilindi [2. 482-ish, 97-varaq]. Mazkur Farmonda tibbiyot sohasi kadrlari masalasiga ham katta e'tibor berildi. Xususan, yuqumli kasalliklarga qarshi kurash jarayonida erkaklar bilan birga ayol tibbiyot xodimlari ham yonma-yon turib faol ishtirok etdi.

**Natijalar.** O'zbekistonda mustaqillikning ilk davrida tibbiyot xodimlarining katta qismini, shifokorlarning 65 foizini xotin-qizlar tashkil etdi. Sohada amalga oshirilgan islohotlar natijasida zamonaviy bilim va ko'nikmalarga ega bo'lgan, tibbiyotning so'nggi yangiliklarini egallagan hamda ularni amaliyotda qo'llay oladigan xotin-qizlardan iborat tibbiyot kadrlari salmog'i oshib bordi. Jumladan, O'zbekistonda silga qarshi kurashishda respublikaning har bir viloyatlari ftiziator va pulmonologlari orasida xotin-qizlar faoliyat ko'rsatib, sil kasalligini davolash

ishiga o’zlarining munosib hissasini qo’shdilar. Jumladan, Farg’ona sil kasalliklari dispanseri 2- o’pka davolash bo’limi mudiri E’zozxon G’ulomova ham shu sohada faoliyat ko’rsatdi. E’zozxon G’ulomova bemorlarga yangicha davolash usullarini qo’llab xalq orasida tanildi. Xususan, kasallikni erta aniqlash, tashxis qo’yish orqali ekspress testlardan foydalandi. Natijada silning dorilarga sezuvchanligi, ta’sirchanligi formalarini aniqlash mumkin bo’ldi. Tekshirishlar natijasida, viloyatda qisman bo’lsa-da, sil kasalliklari va uning oqibatlaridagi o’lim ko’rsatkichlarini kamaytirishga erishildi [3. № 11. B.4.].

O’zbekiston sil kasalligiga qarshi kurashda Jahon Sog’liqni Saqlash Tashkiloti bilan yaqindan hamkorlik qilib keldi. O’zbekiston 1992 yil 25 mayda JSSTga a’zo bo’lib, 1993 yildan boshlab mazkur tashkilot bilan yaqin hamkorlik aloqalari boshlandi. JSSTning O’zbekistondagi vakolatxonasi bu borada samarali faoliyat ko’rsatdi. Bu tashkilot tomonidan O’zbekiston sog’liqni saqlash sohasiga ko’rsatilayotgan yordam tizimda amalga oshirilayotgan islohotlarda muhim ahamiyatga ega bo’ldi. JSSTning O’zbekiston bilan hamkorligida sil kasalligini oldini olish va ularga qarshi kurash asosiy o’rinlardan birini egalladi. Bunda ayniqsa, Respublika ixtisoslashtirilgan ftiziatriya va pulmonologiya ilmiy tekshirish instituti, Toshkent tibbiyot akademiyasining xotin-qiz tibbiyot xodimlari faoliyati diqqatga sazovordir. Nargiza Parpiyeva, Farida Abdusodiqova, Yekaterina Tuxtayeva, Yuliya Dolgusheva, Vera Belotserkovets, Nadejda Shklovets, Lola Qalandarova, Vazira Abdullayeva, Natalya Gafner va boshqalar bu sohada sermahsul faoliyat ko’rsatdi. Masalan, Nargiza Parpiyeva ko’p yillar Toshkent tibbiyot akademiyasi ftiziatriya va pulmonologiya kafedrasida faoliyat ko’rsatib, keyinchalik Respublika ftiziatriya va pulmonologiya ilmiy-amaliy tibbiy markaziga rahbarlik qildi. U qator xalqaro loyihalarda ishtirok etib, ilmiy anjumanlarni o’tkazishda asosiy tashkilotchilardan biri bo’ldi. 2015 yilning har oyida klinik fanlararo integratsion tibbiyotning dolzarb mavzulariga bag’ishlangan ma’ruzalar ingliz tilida olib borildi. 2015 yilning may oyidagi ma’ruza dunyo bo’yicha global muammolardan sanalgan tuberkulyoz kasalligiga bag’ishlandi.

Tadbirda ftiziatriya kafedrasi mudiri N.Parpiyeva, mikrobiologiya kafedrasi mudiri Z.Nuruzova ingliz tilida muammoli ma'ruzalar o'qidilar. Ushbu tadbirda Jahon Sog'liqni Saqlash Tashkilotining O'zbekistondagi bosh vakili Asmus Xammeriksi ma'ruzasi bilan qatnashdi. Mikrobiologiya kafedrasi mudiri, professor Z.Nuruzova sil qo'zg'atuvchisi, ya'ni kox batsillasi to'g'risida umumiy tushuncha hamda laborator diagnostikasi haqida ma'lumotlar bergan bo'lsa, ftiziatriya kafedrasi mudiri, t.f.d. N.Parpiyeva o'pka va o'pkadan tashqari a'zolar tuberkulyozining patogenezi va klinikasi haqida ma'ruza qildi [4. № 5. B.5].

O'zbekistonda sog'liqni saqlash sohasida nevrologiya yo'nalishi taraqqiyotida xotin-qizlar o'rni muhim ahamiyat kasb etdi. Nevrologiyaning yetuk darg'asi sifatida butun Markaziy Osiyoga tanilgan, tibbiyot fanlari doktori, professor Xanifa Halimova O'zbekistonda nevrologiya fani rivojlanishiga ulkan hissa qo'shdi. Xanifa Halimova kasbiy-ilmiy faoliyati davomida ilmiy maktab yaratishga harakat qildi. Parkinson kasalligini chuqur o'rganib, parkinsonizmga bag'ishlangan ilmiy maktabida qator shogirdlarga ustozlik qilib, nevrologiya fani taraqqiyotida ilmiy asoslangan yangiliklar kiritishda rahbarlik qildi. Parkinson kasalligiga doir respublikada olib borilgan 2 ta grant loyihasiga rahbarlik qildi. 1995 yili olimaga «Shuhrat» medali bilan taqdirlandi. Shuningdek, Xanifa Halimova "Nevrologiya" va "O'zbekiston vrachlar assotsiatsiyasi byulleteni" ilmiy jurnallari tahrir hay'atining a'zosi sifatida munosib o'ringa ega bo'ldi [5. №12. B.7].

**Muhokama.** Ma'lumki, 2019 yilda respublikada onkologik xastaliklar bilan 24648 ta yangi kasallanish holati aniqlandi. Ularning orasida 14137 nafarni bemor ayollar tashkil etdi. Respublikada "Ishonch" xayriya jamoat fondi tashkil etildi va uning ijrochi direktori Dilnoza Agzamxodjayeva onkologiya sohasi rivojiga o'z hissasini qo'shdi. Fond orqali saraton kasalligiga chalingan bemorlarga tibbiy buyumlar, dori vositalari, muolajalar, tadqiqotlar va parvarish qilish, qo'llab-quvvatlash, psixologik yordam berish kabi ishlarni tashkil etishda faol ishtirok etdi.

Statistik ma'lumotlarga ko'ra, respublika bo'yicha kasalliklar tashxisining 60 foizini turli xildagi saraton kasalligi tashkil etadi. Bunda ham ayollarda

uchraydigan xavfli o'sma kasalliklar asosiy o'rinlarda turdi. Onkologiya mutaxassisdan mukammallikni talab etadigan soha bo'lishiga qaramay, bunda Jamila Po'latova, Nargiza Zakirova, Yelena Boyko, Kamila Izrailbekova, Lola Alimxodjayeva, Nargiza Karimova kabi xotin-qizlar ilmiy-amaliy natijalarga erishdilar. Xususan, saraton kasalligining yosharish tendensiyasi, onkologik patologiyadan o'lim sabablari va aholining onkologik hushyorligining ahamiyati bo'yicha Respublika ixtisoslashtirilgan onkologiya va radiologiya ilmiy-amaliy markazi tayanch harakat tizimi o'smalar bo'limi ilmiy direktori Jamila Po'latova yetakchilik qildi. J.Po'latova O'zbekiston bo'yicha shifokor xotin-qizlar orasida yagona ayol ortoped-onkolog bo'lib hisoblanadi. U onkologiya sohasi rivojida onko-maktab yaratish g'oyasi bilan tanildi. Bu g'oya O'zbekistonda pandemiya sabab karantin davrida, onkologiya sohasida yuqori malakali kadrlarning tanqisligiga, xorijda davolanish va chet eldan mutaxassislarni taklif qilish imkoni mavjud bo'lmaganda paydo bo'ldi. Onko-maktabining asosiy maqsadi onkologlarning yangi avlodini tarbiyalash va tibbiy ta'limni davom ettirishdan iborat bo'ldi.

J.Po'latovaning fikricha, bitta malakali shifokorga mingta bemor to'g'ri kelsa, mutaxassis maqsadiga erishgan bo'ladi. Shuning uchun minglab bemorlarni bir shifokor davolashi uchun onko-maktabda tibbiy mutaxassislarni tayyorlash zarur. Qolaversa, tibbiy kadrlarni xorijda o'qitishdan ko'ra, O'zbekistonga xorijlik yetuk onkologlarni taklif etib, onko-maktab sifati samaradorligiga erishish mumkinligini aytib o'tdi.

Tibbiyot sohasidagi qator taniqli olima ayollar fan va amaliyotni bir-biriga uyg'un holda olib borishga harakat qildi. Toshkent, Samarqand, Buxoro, Nukus shaharlari tibbiyot xotin-qizlari faoliyatida bu jarayon yaqqol ko'zga tashlandi.

Fan va amaliyotni birgalikda olib borgan olimalardan biri Dilbar Najmutdinova bo'lib, u bir vaqtning o'zida akusherlik va ginekologiya sohasida jarrohlik amaliyotlarida ishtirok etish bilan birga tibbiy pedagogika va tibbiyot fani muammolari bo'yicha ham ilmiy-amaliy izlanish olib bordi. Dilbar Najmutdinova "Homilador ayollarda gemolitik kasalligining oldini olish va davolash"

mavzusidagi doktorlik dissertatsiyasini himoya qildi. Dilbar Najmutdinova ilmiy faoliyat bilan birga tibbiyot sohasida rahbar lavozimlarida ham faoliyat ko'rsatdi. U 2005 yildan 2014 yilgacha – Toshkent tibbiyot akademiyasi ilmiy ishlar bo'yicha prorektori vazifasida ishladi. 300 dan ortiq ilmiy ishlar, jumladan, 3 ta o'quv qo'llanma, 20 dan ortiq uslubiy tavsiyanomalar muallifi hisoblanadi. Professor Dilbar Najmutdinova rahbarligida14 ta tibbiyot fanlari nomzodlari va 6 ta tibbiyot fanlari doktorlari ilmiy ishlari himoya qilindi. U amaliyotda ham faol bo'ldi. O'z faoliyati davomida o'n minglab akusherlik va ginekologiya jarrohlik amaliyotlarini bajarib, onalar va bolalar o'limini kamaytirish va ayollarning reproduktiv salomatligini muhofaza qilish ishiga katta hissa qo'shdi.

Ma'lumki, reproduktiv salomatlik va bepushtlik muammosi dunyo bo'yicha juda muhim tibbiy hamda jiddiy ijtimoiy-psixologik muammolardan biri bo'lib qolmoqda. Xalqaro ekspertlarning tahliliy ma'lumotlariga ko'ra, jahonda reproduktiv yoshdagi oilaviy juftliklar o'rtasida bepushtlik muammosi o'rtacha 13-15%ni tashkil etadi. Bepushtlik oilada ijtimoiy va psixologik muammolar, shuningdek, ajralishlar sonining keskin ko'payishiga olib keladigan sabablardan biri hisoblanadi.

D.Najmutdinovaning ta'kidlashicha, respublikada ham bepushtlik muammosi mavjud. 2017 yil holatiga ko'ra, respublika bo'yicha 15999,506 nafar xotin-qizlar bo'lib, 8 million nafardan ortig'i reproduktiv yoshdagi xotin-qizlarni tashkil etadi. O'zbekistonda o'tkazilgan tadqiqotlarga ko'ra, bepushtlik bilan aziyat chekuvchi ayollar 4.9% dan 5.3% foizni tashkil etadi [6. №9, B.7]. Bundan ko'rinib turibdiki, ayollarda bepushtlik muammosini bartaraf etish vazifasini taqozo etadi. Bepushtlikdan aziyat chekayotganlar muolajalarni xorijda o'tkazishga majbur bo'lmoqdalar. D.Najmutdinova bepushtlikni davolovchi zamonaviy texnologiyalarni O'zbekiston tibbiyotida tatbiq etish bo'yicha takliflarni ilgari surdi. Bu borada xalqaro hamkorlikni kuchaytirish, o'zaro tajriba almashishning zamonaviy usullaridan foydalanishni dolzarb masalalari yuzasidan seminar-treninglar, xalqaro konferensiyalarda faol ishtirok etdi. Dilbar Najmutdinova akademiyada birinchilardan bo'lib yangi yetakchi pedagogik texnologiyalarni

qo'lladi hamda akusherlik va ginekologiyada simulyatsiya markazini tashkil etdi. U sog'liqni saqlash sohasi islohotlaridagi xizmatlari uchun "Do'stlik" ordeni bilan mukofotlandi.

O'zbekiston akusher-ginekologlar uyushmasi prezidenti, tibbiyot fanlari doktori, professor Janna Paxomova ayollar salomatligini muhofaza qilishda zamonaviy usullarni qo'llash orqali tanildi. U ilg'or tajribalarni o'rganib o'zlashtirishda chet mamlakatlardagi hamkasblari bilan hamkorlik aloqalarini yo'lga qo'yishda samarali natijalarga erishdi. Onalar o'rtasida tabiiy tug'ruqni amalga oshirish va bolalarni ko'krak suti bilan parvarish qilish bo'yicha maxsus dasturlar ishlab chiqish va amaliyotga joriy etishda samarali mehnat qildi.

Ma'lumki, dunyo miqyosida ayollarga bo'lgan munosabatdagi o'zgarishlar, xususan sog'liqni saqlashda xotin-qizlar salomatligi muammolarining ijobiy hal etilishi jamiyat rivojlanishining omili deb qarala boshlandi. Bu esa o'z navbatida, xotin-qizlar salomatligi muammolarini hal qilishning yangicha tamoyillarini ishlab chiqish zaruratini keltirib chiqardi. Statistik tahlillarga ko'ra, katta yoshli xotin-qizlarga nisbatan, 15–18 yoshli qizlarda homiladorlik bilan bog'liq asoratlar va o'lim xavfi yuqori bo'ldi. Bu ko'rsatkichlar nisbatan 1990–2015 yillarda jahonda onalar o'limining 44 foizga kamayganligini ko'rsatdi. Yuqoridagi ma'lumotlardan kelib chiqib, ayollar salomatligini muhofaza etish, kasalliklarni erta aniqlash, homiladorlik bilan bog'liq o'lim holatlarini keskin kamaytirish, shuningdek akusherlik-ginekologiya fanining yo'lga qo'yilishida xotin-qizlarning ishtiroki muhim ilmiy-amaliy ahamiyat kasb etdi. Bunda ayollarning davlat va jamiyat hayotidagi faoliyati kengayib, ularning sog'liqni saqlash islohotlarida, xususan akusher-ginekologiya sohalarini yo'lga qo'yishda bevosita ishtiroki ta'minlandi. O'zbekiston jahondagi 125 ta mamlakatlar orasida ayollar uchun qulay sharoitlarni yaratish darajasi bo'yicha yuqori o'rinlardan birini egalladi.

Buxoro viloyatida ham reproduktiv yoshdagi va homilador ayollarga tibbiy yordam ko'rsatish sifatini oshirish va ko'lamini kengaytirish maqsadida shifokor xotin-qizlar faol ishtirok etdilar. Bunda asosan, Buxoro davlat tibbiyot instituti akusher va ginekologiya 1-sonli kafedrasi xotin-qizlari, jumladan, G.Ixtiyarova,

N.Karimova, L.Sarkisova, N.Narzulloyeva, N.Do'stova, F.Oripovalar sohada fan va amaliyotni birgalikda qo'llash orqali respublikada tanildilar. Ayniqsa, mazkur institutning akusher va ginekologiya 1-sonli kafedrasi mudiri tibbiyot fanlari doktori, professor Gulchehra Ixtiyarova ginekologik kasalliklarni erta tashxislash, oldini olish, davolashni nazorat qilishning innovatsion texnologiyalarini ishlab chiqish, amaliyotga qo'llashda milliy va xalqaro ilmiy-texnik loyihalarda ishtirok etishi bilan muhim ahamiyatga ega bo'ldi.

G.Ixtiyarova ayollarda homiladorlik davri bosqichlarida uchraydigan kasalliklarni kechishi mavzusida tadqiqot olib borib, akusher-ginekologiya fani va sohasida ilmiy-amaliy yangilik kiritdi. G.Ixtiyarova Buxoro shahar tug'ruq kompleksida xotin-qizlar salomatligini muhofaza qilish, parvarishlash muammolarini ilmiy-amaliy o'rgandi. Xususan, "Ginekologiyada gormonal terapiya", "Ginekologiyada hamshiralik ishi", "Reproduktiv ginekologiya" nomli darslik va o'quv qo'llanmalar chop etdi. 2019 yilda G.Ixtiyarova rahbarligida kafedrada ilmiy-amaliy va davolash ishlariga e'tibor kuchaydi. Kafedrada faoliyat olib boradigan xotin-qizlar viloyat va tuman sog'liqni saqlash muassasalariga onalik va bolalikni muhofaza qilishda amaliy-uslubiy yordam ko'rsatdilar.

**Xulosa va takliflar.** O'zbekistonda sog'liqni saqlash va tibbiyot sohasidagi islohotlar jarayonida xotin-qizlar eng faol ishtirokchi bo'ldi. Respublikada umumiy shifokorlar sonida ayollar ulushi katta foizni tashkil etishi ham ularning soha rivojidagi o'rnining yuqoriligidan dalolat beradi. Qolaversa, soha boshqaruv tizimida, tibbiyotning turli yo'nalishlari rivojida xotin-qizlar muhim rol o'ynadi. Xususan, yuqumli kasalliklar yo'nalishi bo'yicha bir qator olima ayollarimiz o'zlarining ilmiy maktablarini yaratishga ham muvaffaq bo'ldi. Ularning shogirdlari nafaqat O'zbekistonda, balki xorijiy davlatlarning tibbiyot muassasalarida ham faoliyat ko'rsatdi. Shuningdek, ular O'zbekistonda yuqumli kasalliklar ko'rsatkichining pasayishiga, difteriya, qoqshol kasalliklarining butunlay tugatilishiga katta hissa qo'shdilar. O'zbekiston tibbiyotini rivojlantirishda xotin-qizlarning ishtiroki muammosining o'rganilishi yuzasidan quyidagi takliflarni asos qilib ko'rsatish mumkin:

O’zbekistonda sog’liqni saqlash to’g’risidagi qonunchilik hujjatlariga oid ayollar bilan bog’liq bandlarini qayta ko’rib chiqish va ularga yanada kengroq imkoniyatlar yaratish zarur;

Tibbiyot xodimlari mehnatiga haq to’lash tizimining talabga javob bermasligi, xotin-qizlarning mehnat sharoiti, ularga imtiyozlar berish, rag’batlantirish masalasi qayta ko’rib chiqilishi lozim;

O’zbekiston davlat arxivlarining mavzuga doir fondlari o’rganilganda, shunday xulosaga kelindiki, xotin-qiz tibbiyot xodimlarining shaxsiy fondlarini tashkil etish umuman talabga javob bermaydi. Shu bois, Respublika tibbiyot rivojiga katta xissa qo’shgan xotin-qizlar haqidagi ma’lumotlarni to’plab, ularni davlat arxivlariga topshirish va shu asosida ularning shaxsiy fondlarini yaratish zarur;

Toshkent shahrida Q.S.Zohidov nomli Sog’liqni saqlash muzeyida tibbiyotni rivojlantirishda xotin-qizlarning o’rni mavzusida ekspozitsiyani shakllantirish lozim;

**FOYDALANILGAN ADABIYOTLAR / REFERENCES / ИСПОЛЬЗОВАННАЯ ЛИТЕРАТУРА**

[1]. O’zbekiston Milliy Arxivi (O’zMA) 37-fond, 1-ro’yxat.

[2]. O’z ITTH MA, M-372-fond, 1-ro’yxat (davomi).

[3]. Abdujabborov I. E’zozxon G’ulomova: Asosiy maqsadimiz kasallikni erta aniqlab, uni davolash // Farg’ona shifokori. 2021,

[4]. Massavirov Sh.Sh. «Tuberkulyoz global muammo» mavzusidagi integratsion ma’ruza // Tibbiyotnoma. 2015 yil may

[5]. Matmurodov R. Markaziy Osiyoning yetuk darg’asi // Tibbiyotnoma. 2018 yil 25 dekabr

[6]. Djurayeva G. Martaba va maftunkor xislat egasi // Tibbiyotnoma. 2019 yil, 24 sentyabr.